WIKIPEDIA

# Fiteny grika taloha

Ny fiteny grika taloha dia fiteny notnenina tany Grisy tamin'ny andro taloha nanomboka tamin'ny -800 hatramin'ny taona -400. Any Eoropa, ny fiteny grika miaraka amin'ny fiteny latina no fiteny taloha mbola ampiasaina indrindra ho an'ny mpiteny fiteny eoropeana ankehitriny. Ireo fiteny mampiasa teny grika taloha dia ny fiteny latina sy ireo fiteny avy amin'ny fiteny latina (frantsay, anglisy, espoaniola, italiana).

ΟΔΥΣΣΕΙΑ

Ἄνδρα μοι ἔννεπε, Μοῦσα, πολύτροπον, ὃς μάλα πολλὰ
πλάγχθη, ἐπεὶ Τροίης ἱερὸν πτολίεθρον ἔπερσε·
πολλῶν δ᾽ ἀνθρώπων ἴδεν ἄστεα καὶ νόον ἔγνω,
πολλὰ δ᾽ ὅ γ᾽ ἐν πόντῳ πάθεν ἄλγεα ὃν κατὰ θυμόν,
ἀρνύμενος ἥν τε ψυχὴν καὶ νόστον ἑταίρων.
ἀλλ᾽ οὐδ᾽ ὣς ἑτάρους ἐρρύσατο, ἱέμενός περ·
αὐτῶν γὰρ σφετέρῃσιν ἀτασθαλίῃσιν ὄλοντο,
νήπιοι, οἳ κατὰ βοῦς Ὑπερίονος Ἠελίοιο
ἤσθιον· αὐτὰρ ὁ τοῖσιν ἀφείλετο νόστιμον ἦμαρ.

Fanombohan'ny tantara *Odisey* (*Odisseia*)

Betsaka ireo firoky ny fiteny grika taloha, fa heverin'ny siantifika rehetra fa ny fiteny Atikianina no madio indrindra amin'ireo firoky ireo. Niparitadritaka manerana ireo tany manana morontsiraka amin'ny Ranomasina Mediteranea ny fiteny grika taloha. Nanaparitaka ilay fiteny tany Azia i Aleksandra Lehibe, ary elaela taoriana mandritra ny Fanjankambe Romana dia nianatra fiteny grika taloha ny Romana ao amin'ny Fanjakambe Romana, ohatr'ireo mpianatra mianatra fiteny anglisy ankehitriny.

Ireo tononkalo lehibe malaza indrindra amin'ny fiteny grika taloha dia notononin'i Homera.

Miova araka ny fandrosoan'ny fotaona ny fiteny rehetra, ary niova imbetsaka ny fiteny grika mandritry ny taonjato 25 manasaraka ny fiteny grika taloha sy ny fiteny grika ankehitriny. Ankehitriny, eken'ny mpandinika fiteny rehetra fa tamin'ny taona 453 ny fiteny grika ankehitriny no nanomboka nisy. Izany hoe ny fiteny grika ankehitriny dia vokatry ny fivoaran'ny fiteny grika taloha nandritry ny taonjato 25.

## Votoatiny



## Firoky

Misy zavatra tsy ampy anatin'ity fizaràna ity. Ilaina mandray anjara ianao (https://mg.wikipedia.org/w/index.php?title=Fiteny_grika_taloha&action=edit) !

Nandritra ny Taona Taloha dia tsy nanana firoky tokana ny fiteny grika taloha. Ny iônianina-attikita, firokin'i Athina, no firokim-piteny grika taloha tena fantatra ankehitriny. Io no fototry ny fiteny grika ankehitriny ary tamin'io firoky io no nanoratan'ireo mpanoratra toa an-dry Plato sy Aristophanes.

## Fanoratana


Misy zavatra tsy ampy anatin'ity fizaràna ity. Ilaina mandray anjara ianao (https://mg.wikipedia.org/w/index.php?title=Fiteny_grika_taloha&action=edit) !

Ny soratra voalohany indrindra nanoratana ny fiteny grika taloha dia ny abidy Lineaire B, silabera tsy misy fifandraisana amin'ny abidy grika taloha na ankehitriny, nanoratana firoky ny fiteny grika nampiasaina tany Grisy an-kaontinenta ary tany Krity tamin'ny taonjato faha 14 sy faha 13 talohan'i Jesoa Kristy.



Ireo firoky ny fiteny grika taloha

## Endrika

Misy zavatra tsy ampy anatin'ity fizaràna ity. Ilaina mandray anjara ianao (https://mg.wikipedia.org/w/index.php?title=Fiteny_grika_taloha&action=edit) !

### Fitsipi-pitenenana

Misy zavatra tsy ampy anatin'ity fizaràna ity. Ilaina mandray anjara ianao (https://mg.wikipedia.org/w/index.php?title=Fiteny_grika_taloha&action=edit) !

Hita tao amin'ny "https://mg.wikipedia.org/w/index.php?title=Fiteny_grika_taloha&oldid=818857"

**Voaova farany tamin'ny 21 Aogositra 2018 amin'ny 12:17 ity pejy ity.**

Azo ampiasaina araka ny fepetra apetraky ny lisansa Creative Commons Attribution-ShareAlike ; Mety misy ny fepetra fanampiny mihatra. Jereo fepetram-pampiasana ho an'ny antsipirihany.